# Sundan tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Sundan tili** — avstronez tillaridan biri, Indoneziyaning Gʻarbiy Yava viloyatida, Sumatra o. jan.da tarqalgan; soʻzlashuvchilarning umumiy soni 21 mln. kishidan ortiq. Asosiy lahjalari: badu (eng qad.), banten, bogorkravang , chianjur, kuningan, chirebon hamda adabiy tilga asos boʻlgan Bandung sh. shevasi. Oʻziga xos fonetik, morfologik va sintaktik xususiyatlari bor. Leksikasida onomatopoetik (tasviriy) soʻzlar anchagina; unga avvalo sanskritdan, keyinchalik arab, yava, indonez va niderland tillaridan koʻplab soʻzlar oʻzlashgan.

Dastlabki yozma yodgorliklari 8—9-asr larga mansub boʻlib, sanskritda bitilgan; keyin qad. hind yozuvlaridan kavi qoʻllangan; 1ba.dan arab alifbosi asosidagi jajavan yozuvi, 17-asr 2-yarmidan chacharakan (yava yozuvi) tarqalgan. 19-asr oxiridan Sundan tili uchun lotin fafikasi asosidagi yozuv joriy etilgan. Sundan tilida boy adabiyot mavjud, boshlangʻich maktablarda dars oʻtiladi, radioeshittirish olib boriladi, gazetalar chop etiladi.



*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*



*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Sundan_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*